Vikipediya

# Dari tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Dari tili** — gʻarbiy, sharqiy eroniylar (forslar, afgʻonlar va boshqalar) adabiy tili. 9-asr oxirlari va 16-asr boshlarida hozirgi Eron, Afgʻoniston, Ozarbayjon, qisman Markaziy Osiyo va Shim.-Gʻarbiy Hindiston hududlarida tarqalgan. Sharqning koʻp shoirlari, xususan Rudakiy, Hofiz, Sheroziy, Umar Xayyom, Nosir Hisrav, Bedil, Nizomiy Ganjaviylar shu tilda ijod qilgan. Buyuk oʻzbek shoiri Alisher Navoiy Dari tilida yozgan sheʼrlaridan devon tuzgan ("Devoni Foniy"). Dari tilini forsiy dari, forsiy deb ham ataganlar. Dari tili eroniy boʻlmagan xalqlar tomonidan ham ri-vojlantirildi va takomillashtirildi. Shunga koʻra, u baynalmilal — xalqlararo aloqa tili tavsifiga ega boʻldi. 15-asr 2-yarmidan boshlab Dari tili siyosiy va boshqa ijtimoiy sabablar bilan differensiatsiyalandi, 20-asrga kelib 3 koʻrinishga ega boʻldi (fors adabiy tili — Eronda; tojik adabiy tili — Tojikistonda; adabiy Dari tili — Afgʻonistonda). Hozirgi Dari tili Afgʻonistondagi ikki rasmiy tilning (pushtu tili bilan bir qatorda) biri. Bu til avval "Afgʻonistonning fors tili" yoki "forsi-kobuli" deb atalgan.



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Dari_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*